WIKIPEDIA

# Awesta dili

Wikipediýa, erkin ensiklopediýa

**Awesta dili-** gadymy eýran dilleriniň biri. Gadymy eýran dini ýadygärligi bolan "Awesta" şu dilde ýazylypdyr. Awesta diliniň iki dialekti bolup, olaryň biri has arhaik, beýlekisi bolsa has soňky awesta dialektleridir. Biziň eýýamymyzdan öň 7-6 asyrlarda Awesta dili gepleşik dili bolmakdan galyp, özüniň leksikasynda, sintaksisinde, stilinde dini edebiýatlaryň tradision kada-kanunlaryny şöhlelendiripdir. Awesta dilinde ýedi düşüm, birlik, ikilik, k. s-lar bolupdyr. Çalyşmalar, sypatlar hem atlar ýaly, düşüm we degişlilik goşulmalaryny kabul edipdir. Bu dilde fleksiýa örän uly orun tutupdyr.